*АЛИМБЕКОВ АДҲАМБЕК*
*филология фанлари номзоди, доцент, ТДШУ*

# Умар Сайфиддин ва турк ҳикоячилиги

***Аннотация.*** *Мақолада машҳур турк ёзувчиси Умар Сайфиддин ҳаёти ва ижоди ҳақида сўз юритилади. Турк адабиётида ҳикоя жанрининг шаклланиши тарихи ҳақида ҳам қисқача фикр билдириб ўтилган. Танзимот даврида турк адабиётида янги жанрларнинг пайдо бўлиши ва ривожланиши хусусида маълумотлар берилган. Умар Сайфиддин ҳикояларининг мавзусидан келиб чиқиб тасниф қилинади. Ёзувчи ижодида ватанпарварлик мавзуси, аёллар образининг яратилиши, халқ ижодидан ўрнак олиши асарлари мисолида кўрсатилади. Ёзувчининг ўзига хос услуби, бадиий сўз қўллаш маҳорати таҳлил қилинади. “Уч насиҳат”, “Баланд пошналар”, “Пушти дурли тўн” ва бошқа ҳикоялари мисолида адибнинг ҳикоянавис жиҳатидаги салоҳияти очиб берилади.*

*Айниқса, “Бадал” ҳикоясининг кенг таҳлил қилингани яхши бўлган. Бир ҳикоя мисолида ёзувчининг қаҳрамонлари руҳиятини очиб бериши, асарнинг фожиали хотимасига олиб келган ҳолатлар тўғри таъкидланади. Ҳожи ва уста Али ўртасидаги зиддият, орият учун уста Алининг ўз қўлини чопиб ташлаши асоси ишонарли таҳлил қилинган. Умар Сайфиддиннинг биргина “Бадал” ҳикояси эмас, бунингдек бадиий маҳорат билан ёзилган бошқа ҳикояларининг номи санаб ўтилиши ҳам маъқул, чунки бу ўқувчини ёзувчи ижодига қизиқтиради.*

*Мақолада муаллиф ўз илмий фикрларини мустаҳкамлаш учун илмий манбалардан иқтибослар (цитата) келтирадики бу мақоланинг илмий қимматини янада оширади. Ўзбекча таржималари ва Ўзбекистонда нашр қилинган адабий тўпламлари хусусида сўз юритилиб, ёзувчининг турк ҳикоячилиги тарихида тутган ўрни очиқланади..*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *Гўнан, Танзимот, сафаратнома, руштия, идодия, Эдирна, Измир, Салоник, Генч калемлер, Кабатош, Тавфиқ Фикрат, Ҳолид Зиё Ушоқлигил, қаймақом.*

***Аннотация.*** *В статье приводятся информация о жизнедеятельности и рукописных трудах известного турецкого писателя Умара Сайфиддина. Также в статье кратко рассматривается история становления и развития литературного жанра «рассказ» в турецкой литературе. Приводятся сведения о возникновении и развитии новых жанров турецкой литературы в период Танзимата. Исходя из названий рассказов Умара Сайфиддина проводится классификация произведений. Приводятся примеры использования автором народного творчества, тематики патриотизма, а также описание автором образа женщин. Проанализированы неповторимый стиль писателя, художественное словоупотребление. Потенциал автора как рассказчика раскрывается на примерах его произведений таких как: «Три совета», «Высокие каблучки» и «Халат с розовой жемчужиной» и многих других.*

*В особенности хорошо интерпретирован произведённый перевод рассказа «Возмездие». На примере одного рассказа раскрыты идеологический образ персонажей писателя, а также происшествия, приведшие к трагическому окончанию произведения. Достоверно произведен анализ конфликт, возникший между Ходжи и мастером Али, отрубившим свою руку для сохранения чести. Целесообразно и представление не только рассказа «Возмездие», но и других произведений Умара Сайфиддина, так как это способствует повышению интереса учащихся к творчеству писателя.*

*Использование научных источников и цитат автором данной статьи для утверждения своих научных взглядов, способствует повышению её научной значимости.*

*Обсуждены переводы произведений Умара Сайфиддина на узбекский язык и литературные сборники, изданные в Узбекистане, а также раскрыта роль автора в истории турецкого повествования.*

***Опорные слова и выражения:*** *Гонан, Танзимат, сафаратнома, руштия, идодия, Эдирна, Измир, Салоники, Генч калемлер, Кабатош, Тавфик Фикрат, Халид Зия Ушаклигил, Каймаком.*

***Abstract.*** *The article provides information on the life and handwritten works of the famous Turkish writer Umar Sayfiddin. The article also briefly examines the history of the formation and development of the literary genre.*

*"Story" in Turkish literature. The article provides information about the emergence and development of new genres during the tanzimat period of Turkish literature. Based on the names of Umar Sayfiddin's rascos, the classification of works is carried out. Examples of the use by the author of folk art, themes of patriatism, as well as the author's description of the image of women are given. Analyzed the unique style of the writer, artistic usage. The author's potential as a storyteller is revealed through examples of his works such as Three Tips, High Heels, Robe with a Pink Pearl, and many others. The translations of Umar Sayfiddin's works into the Uzbek language and literary collections published in Uzbekistan will be discussed, as well as the author's role in the history of Turkish narration will be revealed.*

*The translation of the story "Retribution" was especially well interpreted. On the example of one story, the ideological image of the writer's characters is revealed, as well as the incidents that led to the tragic end of the work. The analysis of the conflict that arose between Khoja and the master Ali, who cut off his hand in order to preserve his honor, has been reliably analyzed. It is also advisable to provide not only the story "Retribution", but also other works of Umar Sayfiddin, as this helps to increase the interest of students in the writer's work.*

*The use of scientific sources and citations by the author of this article to confirm his scientific views, contributes to increasing its scientific significance.*

***Keywords and expressions:*** *Gonan, Tanzimot, safaratnoma, rushtiya, idodiya, Edirna, Izmir, Thessaloniki, Gench kalemler, Kabatosh, Tavfiq Fikrat, Khalid Ziya Uşakligil, qaytaqom.*

Ҳикоя жанри турк адабиётида XIX асрниг иккинчи ярмида шаклланиб тезликда ривож топа бошлади. 1839 йилнинг 3 ноябрида султон Абдулмажид томонидан имзоланиб чиқарилган фармон Туркия ижтимоий ҳаётида туб ўзгаришлар қилишга туртки бўлди. "Хатти Ҳумоюн" дея улуғланган бу фармонда янгича сиёсат юргизилиб, давлатни қолоқликдан олиб чиқиш кўзда тутилган эди. Сиёсий, ижтимоий, умуман барча соҳаларда тубданислоҳотлар ўтказиш давр талаби эди. Султон фармонини амалга оширишда садраъзам Мустафо Рашид Пошо каби илғор фикрли давлат арбобларининг хизматлари катта бўлди. XIX асрнинг бошларида турк дунёсининг Ғарб маданияти билан юзма-юз келиши ислоҳот ўтказиш жараёнини янада тезлаштирганди. Натижада XIX асрнинг иккинчи ярмида Туркия ижтимоий ҳаётида кескин ўзгаришлар бўлди. Бу ҳолат, албатта, адабиёт ва санъатни четлаб ўтмади. Турк адабиётининг янгича қиёфа кашф этишида муҳим давр бўлган -

Танзимат (1860-1895) даври дея ном берилган бу даврда турк адабиёти Европа, биринчи навбатда Француз маърифатпарварлик адабиёти таъсирида янги жанрлар билан бойиди. Танзимат сўзининг луғавий маъноси ислоҳот, реформа демакдир. Драма, роман, ҳикоя жанрлари шу даврнинг маҳсулидир. Танзимат адабиётининг илк даврида етишиб чиққан ва романтизм оқими таъсири остида қолган ҳикоянависларнинг асарларида тасодифларга кўп ўрин берилган. Танзиматнинг кейинги даврида етишиб чиққан реализм оқими таъсиридаги ижодкорлар ўз асарларида ҳаётни теран кузатувга эътиборни қаратганлар. Сами Пошозода Сезаи, Номиқ Камол, Аҳмад Мидхат, Ражаизода Маҳмуд Акром каби ёзувчилар янги турк насрининг тамал тошини қўйдилар. Айниқса, ёзувчи, маърифатпарвар Аҳмад Мидҳатнинг турк ҳикоянавислиги шаклланишида хизмати каттадир. Бу турк адабиётида аввал наср йўқ дегани эмас, фақат бошқача кўринишда эди. Шу ўринда адабиётшунос олим Хулқи Актунчнинг қуйидаги фикрларини эслаб ўтиш ўринли: “Бизнинг тарихимиз X!X ёки XX асрда пайдо бўлмагандек, ҳикоячилигимиз тарихи ҳам 1870 йилда вужудга келмаган: Ғарб ҳикоячилигимиз шарқ ҳикоячилиги таъсирида вужудга келган” (Иқтибос П. Кенжаеванинг “XX аср турк ҳикоячилигининг тараққиёт тамойиллари”китобдан олинди. 11 бет).

Халқ ҳикоялари, сафарнома, сафаратнома каби жанрларда насрга хос асосий унсурлар бўртиб турарди. Танзимот даврида турк адабиётида ҳикоя жанрининг яратилишида уч муҳим омил асос бўлди.

1. Халқ оғзаки ижоди намуналари;

2. Мумтоз турк адабиёти (бунга сафарнома ва элчиларнинг сафаратномаларини ҳам киритдик);

3. Жаҳон адабиёти намуналари;

Шунингдек, Туркияда матбаа ишларининг бошланиши ҳам адабиётда янги жанрлар шаклланишини жадаллаштирди.Биринчи бор турк тилида чиққан босма китоб 1729 йил 31 январда дунё юзини кўрган.

Илк турк ҳикоялари сюжет жиҳатидан содда, кенг ўқувчилар оммаси осон тушуниладиган тарзда ёзилган эди. Шу ўринда ҳикоя жанрининг хусусиятлари ҳақида эслатиб ўтиш жоиз. “Ҳикоя-эпик турнинг кичик шакли. Ҳикоя, одатда, қаҳрамон ҳаётидан битта (баъзан бир-бирига узвий боғлиқ, қисқа муддат давомида кечган бир нечта) воқеани қаламга олади. Тасвирланаётган воқеаларнинг қисқа вақт давомида кечиши ҳикоянинг ҳажман кичик, сюжети содда, иштирок этувчи персонажлар сони кам бўлишини тақозо этади. Ҳар қандай воқеа ҳам ҳикоябоп эмас. Ҳикоя асосида ётган воқеанинг яхлит, тугал бўлиши талаб этилади, бунинг учун у ўзининг бошланиши ва якунига эга бўлиши (масал, латифадаги каби) лозим. Яхлит воқеани тасвирлаш асносида ҳикоянавис ё шу воқеанинг, ё унинг воситасида характернинг моҳиятини очиб беради. Ҳикоянинг икки типи бўлиб, биринчисида очерклилик (тавсифий-ривоявий), иккинчисида новеллистиклик (конфликтли-ривоявий) хусусияти устундир” (Д.Қуронов,

З.Мамажонов, М.Шералиева “Адабиётшунослик луғати”. Тошкент “Академнашр”, 2010. 393-394 -бетлар).

Талантли ёшларни чет элларга бориб ўқиши, турк ойдинлари томонидан жаҳон адабиётини чанқоқликла ўрганиш ва таржима қилиш турк адабиётида яхши ҳикоя намуналари яратилишига замин бўлди. Бу борада филология фанлари доктори Пошшажон Кенжаеванинг қуйидаги фикрларини жуда ўринли: “Турк ҳикоячилигининг тарихий шаклланиш жараёнларини кузатадиган бўлсак, унинг ҳикоя жанри доирасида жаҳон ва ўзбек адабиёти бошдан кечирган шаклланиш босқичларини ўтагани маълум бўлади. Худди бошқа халқларда бўлгани каби, турк ҳикояларининг дастлабки шакллари қадим турк эпоси “Дада Қўрқут”, турли мазудаги халқ ҳикоятлари, қисса ва эртаклари доирасида вужудга келган. Бундан турк мумтоз достончилиги, қиссанавислигига ўтган. Шу билан бир қаторда, турк халқининг долғали, ғалаба ва мағлубиятларга бой тарихи, тарих саҳналарида жавлон урган машҳур шахслар ҳаёт йўли, муайян ҳудуд (масалан, Истанбул, Онадўли) билан боғлиқ фавқулодда воқеа- ҳодисалар бадиийлик талабига у қадар мос келавермайдиган, аммо ҳақиқатни тугал акс эттирадиган ўтмиш ҳикоялари замонавий ҳикоя жанри ташаккули ва характерига кучли таъсир кўрсатган.

Шунга кўра, турк адабиётида ҳикоя жанрининг пайдо бўлиши Х!Х аср замонавий ҳикоялари билан чегараланмайди. Зотан, турк ҳикоячилигининг ўзига хос ўтмиши, босиб ўтган тараққиёт йўли бор.

...Демак, турк адабиётида реалистик ҳикоянинг юзага келиши тасодиф эмас. Ўзининг тарихий, маданий, типологик омилларига эга” (Пошшажон Кенжаева. “ХХ аср турк ҳикоячилигининг тараққиёт тамойиллари”. Чўлпон номидаги нашриёт матбаа-ижодий уйи. Тошкент-2017. 11-12-бетлар). Олима Пошшажон Кенжаеванинг кўрсатган омиллари биз юқорида келтирганимиз тасниф билан уйғун келади.

Танзимотдан сўнг “Сарвати Фунун” (маъноси: фанлар,билимлар бойлиги, 1896-1901) даврида шу журнал атрофида уюшган илғор фикрли ёзувчилар турк ҳикоячилигини бир поғона юқори кўтардилар. “Мажмуаи муаллим”, “Маориф”, “Таржимони ҳақиқат” каби матбуот саҳифаларида илғор фикрли ёш ёзувчиларнинг асарлари тез-тез чоп қилина бошлади. Журнал номи билан аталган “Сарвати фунунчилар” янги адабиёт вакили сифатида адабиётнинг вазифасига кенгроқ миқёсда қарадилар. Адабиётнинг тарбиявий аҳамиятини таъкидлаган ҳолда гўзаллик яратиш, руҳий завқ беришлигини ҳам уқтирдилар. 1901 йилда “Сарвати фунун” журнали ёпилгач, адабиётдаги фаол ёшлар “Фежри Оти” (отаётган тонг) адабий гуруҳини тузадилар. 1909-1912 йилларда қизғин фаолият кўрсатган “Фежри оти”чилар ҳам адабиётнинг вазифасига янада кенгроқ қарайдилар. Буларга ғарб символистларининг таъсири кучли бўлган. “Сарвати фунун” чилар ҳам, “Фежри оти”чилар ҳам қисқа муддар фаолият юритган бўлсаларда, турк адабиёти, хусусан ҳикоячилигининг ривожига муҳим ҳисса қўшдилар.

1911 йилдан сўнг турк адабиётининг ривожланиши ниҳоятда жадаллашди. Адабиёт тарихида “Миллий адабиёт даври” (1911-1923) дея номланган бу даврда Танзимат даврида шакллана бошлаган адабий жанрларда етук асарлар ёзила бошлади. Селаникида нашр қилинадиган “Генч калемлер” (Ёш қаламлар) журнали атрофида уюшган ёш ижодкорлар турк адабиётига янги ҳаво олиб кирдилар. Ака Гундуз, Ҳолид Зиё, Пеями Сафо, Ҳусайн Раҳми, Меҳмед Рауф, Умар Сайфиддин, Решад Нури Гунтекин, Ҳолид Қарай, Ёқуб Қодри, Ҳусайн Жоҳид ва бошқа турк ҳикоячилиги тарихида ўз ўрни бўлган ёзувчиларнинг бадиий жиҳатдан бақувват кўплаб ҳикоялари дунё юзини кўрди. Замона зайлидан келиб чиқиб жамият олдидаги ижтимоий муаммолар адабиётда ўз аксини топа бошлади. Бу даврда ижод қилган шоир ёзувчилар аввало адабиётнинг тилини яхши маънода соддалаштиришга, халқ тилига яқинлаштиришга ҳаракат қилдилар. Адабиётда ҳажвий асарлар ёзила бошлади. Шеъриятда бармоқ вазнида асарлар яратиш биринчи ўринга чиқди. Халқ оғзаки ижоди шаклларидан фойдаланиш, кенг халқ оммасини ҳаётини адабиётда акс эттириш, умуман адабиётни халққа яқинлаштириш “Ёш қаламкашлар”нинг асосий мақсади эди. Адабиётда Ватан мавзуси асосий мавзулардан бўлди. Тўғри бу вақтда ҳам “туркчилик”, “усмончилик”, “исломчилик” таъсиридаги асарларни ҳам учратишимиз мумкин, аммо бу етакчи маслак эмасди.

Миллий адабиёт даврида фаол ижод қилган ва турк ҳикоячилигини биринчилардан бўлиб жаҳоний миқёсга олиб чиққан ёзувчилардан бири Умар Сайфиддиндир. ХХ асрнинг биринчи чорагида ижод этган Умар Сайфиддин турк насрини бир поғона юқори кўтарган реалист адиб. Ёзувчи яшаган давр ниҳоятда қарама-қаршиликларга тўла эди. 1908 йилдаги “Ёш турклар инқилоби”, турли сиёсий ҳаракатлар, Биринчи жаҳон урушида Туркиянинг сиёсий аҳволи давр адабий муҳитига таъсир қилмасдан қолмади. Адабий оқимларнинг кўпайиши, адабиётга турлича ёндашишлар бу даврнинг ўзига хос хусусиятларидандир. Мана шундай оғир шароитда Умар Сайфиддин ёзувчи сифатида вояга етиб, элга танилди.

Умар Сайфиддин Туркиянинг кичик кентларидан бўлган - Гўненда 1884 йили 11 мартда туғилган. Отаси Шавқи бей мингбоши бўлиб, бу ерда ҳарбий хизматда эди. Онаси Фотима хоним Истанбулли зиёли оила, қаймақом (ҳоким) Меҳмедбейнинг авлодларидан бўлган. 1892 йилда отаси Айанжикка хизматга юборилиши муносабати билан онаси ёш Умарни Истанбулга Хўжа Мустафопошода яшайдиган бобосиникига жўнатади. Фотима хоним кўп китоб ўқийдиган аёл бўлгани учунми Умар ҳам тўрт ёшлигида ёзиш-чизишга қизиқади. Кейинчалик эсдаликларида, «Қашов», «Фалақа», “Онт” каби ҳикояларида ёзувчи болалиги ўтган жойларни меҳр билан тасвирлайди. Бошланғич маълумотни олгач Истанбулга келиб Аюб Байтар Руштиясини тугатди (1896), Эдирна Аскарий Идодия (1900) ва Истанбул ҳарбий билим юртини (1903) тамомлагач Измир, сўнгра Селаникида ҳарбий хизматда бўлади. 1911 йили ҳарбий хизматга истеъфо бериб, Салоникида нашр

қилинадиган «Генч калемлер» (Ёш қаламлар) журналида асарлари билан кўрина бошлади. Болқон уруши бошлангач Умар Сайфиддин яна ҳарбий хизматга чақирилади. Йанйа мудофаасида (1913) юнонларга асир тушади ва шу йили асирликдан қутилиб Истанбулга келади.

Адабиётни ниҳоятда севган Умар Сайфиддин умрининг охиригача Истанбулдаги Кабатош лицейида (1913-1920) адабиётдан ўқувчиларга сабоқ берди. Қанд касаллигидан вафот қилган ёзувчининг қабри Истанбулдаги Занжирликўй қабристонидадир.

Умар Сайфиддин ижодини шеър ёзишдан бошлаб, илк шеърлари «Мажмуаи адабиёт» журналида 1900 йили эълон қилинганди. Биринчи ҳикояси 1901 йили чоп қилинади. У Сайфиддин Тавфиқ Фикратнинг «Рубоби шикаста» шеърлар тўпламини қўлидан қўймас, Ҳолид Зиё Ушоқлигилнинг «Марҳумнинг кундалиги» романини севиб мутолаа қиларди. Ҳусайн Жоҳиднинг «Хаёл ичида», Меҳмед Рауфнинг «Эйлул» романларидан таъсирланган ёзувчи уларни ўзига устоз деб билади. Булар ҳақида ёзувчининг ўзи шундай ёзганди: «Ёшлигимда уйимиздаги бир қанча девонларни ўқий-ўқий адабиётга ҳавасим ортди. Фақат эски адабиётнинг завқини тотдим дея олмайман, чунки бунинг учун бошқа бир илм, бошқа бир таҳсил керак. Болалигимда ўзимча ғазаллар ёздим. У вақтдан эсимда Лайли ва Мажнунлар қолди...

Фикрат!. Менга мукаммаллик иштиёқини берган шоир. Идодия мактабида кўпинча унинг “Рубоби..”ни ўқирдим. Ҳолид Зиё менинг илк устозимдир. Мен бир кечада ухламасдан унинг “Бир марҳумнинг дафтарини” ўқидим”(Умар Сайфиддин. Ҳаёти ижодидан намуналар. Анқара.1990. 23-бет). Ёзувчи Ҳусайн Жоҳид ва Меҳмед Рауфлар ижоди хусусида ҳам шундай илиқ фикрлар билдирган.

Умар Сайфиддин «Генч калемлар» журналининг фаол муаллифларидан бўлган. 1911 йили мартида журнал саҳифасида эълон қилинган “Янги лисон” мақоласи Умар Сайфиддиннинг турк тили ривожланишининг жонкуярларидан бири бўлганлигини кўрсатади. У Зиё Гўк Алл, Али Жаноб каби даврининг илғор ижодкорлари билан ҳамфикр бўлиб, айниқса, адабий тил ривожига муносиб ҳисса қўшди. Унинг ҳикоялари, публицистик мақолалари «Янги мажмуа» (1917-1918), «Шоир» (1918-19), «Вақт», «Турк дунёси», «Оқшом» (1918-19) каби матбуот саҳифаларида чоп этилади.

Умар Сайфиддин қисқа ижодий ҳаётида юздан ортиқ ҳикоялар ва «Афрўз-бей» романини адабий мерос қолдирди. Унинг асарларидаги воқеалар ёзувчининг ўзи яхши билган кундалик ҳаётдан олинган. Болалигида таъсир қилган ҳодисалар, ҳарбий хизматда кўрган-кечирганлари ва халқ ижоди ёзувчига бой адабий материаллар берган.

Умар Сайфиддин ёзувчи сифатида таҳлилдан кўра кўпроқ воқеалар тасвирини биринчи планга қўяди. Умар Сайфиддиннинг ҳикояларини мавзу жиҳатидан тўрт гуруҳга ажратиш мумкин:

1. Ватанпарварлик мавзусидаги асарлар;

2. Фольклор мотивларидан фойдаланиб ёзилган асарлар;
3.Сатирик руҳдаги ҳикоялар;
4. Аёллар бош қаҳрамон бўлган асарлар;
5. Болалар ҳаётидан олиб ёзилган ҳикоялар;

«Бошини бермаган шаҳид», «Пушти дурли тўн»,”Нақорат”, “Жароҳат изи”, “Форса”, “Тутқун”, “Гурзи”, “Чаноққалъадан сўнг” ҳикоялари ватансеварлик руҳида ёзилган жаҳон адабиётидаги сара асарлардан дейиш мумкин. “Пушти дурли тўн” ҳикояси қаҳрамони Муҳсин Чалабий хазинадан бир пул олмасдан, бор мол-мулкини сотиб, ўрнига қимматбаҳо тошлар қадалган битта чопон тиктирган ва бунида Эрон шоҳи саройида қолдириб келган мулкдор Муҳсин Чалабийнинг тантилиги ҳар қанча таҳсинга лойиқ. Эрон шоҳи қабулига кирганда турк сутонидан элчи бўлиб келган Муҳсин Чалабийни камситиш учун ўтигани жой кўрсатмайдилар, шунда Муҳсин пушти дурли тўнини тахт олдига тўшаб, қимматбаҳо тўн устига чордона қуриб ўтиради. Икки ўртада суҳбат бошланади. Ёзувчи қаҳрамонининг характерини ҳикоя сўнгида шундай ажойиб тасвирлаб кўрсата олган: “Муҳсин Чалабий сўзини битиргач, рухсат-пухсат сўраб ҳам ўтирмай ўрнидан турди. Тўғри эшик томонга йўналди. Шоҳ Исмоил қотиб қолганди. Чалдираган мавзесида синдириладиган ғурури бугун шу туркнинг олов сочган кўзлари остида эриб битган эди. Муҳсин Чалабий ташқарига чиқаётганида, худди ўзидай тош қотган ходимларига:

-Унинг тўнини беринглар, -деди.

Тансоқчилардан бири югуриб бориб, тахт олдида ёзиғлиқ ётган тўнни олди. Турк элчисининг орқасидан етиб борди.

Марҳамат қилинг, тўнингизни унутдингиз,- деди.

Муҳсин Чалабий тўхтади. Кулди. Чиқаётган эшигидан орқага қайрилиб, шоҳ эшитадиган баланд товушда деди:

- Йўқ, унутганим йўқ. Уни сизларга қолдираман. Саройингизда улуғ бир подшоҳнинг элчисини ўтқазиш учун гиламингиз, кўрпачангиз йўқ экан. Бунинг устига бир турк ерга ёзган нарсасини қайтиб киймайди. Буни билмайсизларми?” (Умар Сайфиддин. “Бадал”. “Янг аср авлоди”, 2012 йил. 50-бет). Бу ерда ёзувчи томонидан жиндак бўрттирилиш бўлиши мумкин. Бундан мақсад характерни тўлақонли очиш бўлган. Ватанга фойдаси тегиши учун бутун бойлигини сарф қилсада, ҳатто таклиф бўлганига қарамай хазинадан пул олмасдан бир умр сабзавотфурушлик қилиб кун кечирсада хизматини ҳеч качон миннат қилмайди. Ёзувчи ўз идеали йўлида яратган бунингдек образлар турк ҳикоячилигидаги ёрқин образлардир.

Умар Сайфиддиннинг ватанпарварлик мавзусидаги ҳикоялари “Ватанни севмоқ имондандир” ҳадиси асосида ёзилгандек таассурот уйғотади. Ватанпарварлик, юртсеварлик инсондаги энг гўзал хислатлардан бўлиб, ёшликдан бу туйғуни ривожлантириш керак. Ёзувчи ҳикояларининг ёшларда ватанпарварлик туйғусини тарбиялашдаги аҳамияти ҳам шунда.

Халқ ижоди таъсирида ёзилган «Уч насиҳат» ҳикоясининг бош қаҳрамони онасидан бошқа ҳеч кими йўқ, оддий йигит Дурмушдир. У ишсизликдан бирор хизмат топиб,бир-икки қуруш ишлаш мақсадида «ғурбатчилар» гуруҳига қўшилиб Истанбулга келади. Бу ерда ҳам тузукроқ иш тополмай, охири Мустақим афандининг уйида йилига бир қуруш ва бир насиҳат учун хизматкорлик қилади. Кўп савдоларни бошидан кечириб, охири бахтли оилавий турмушга эришади. Халқ оғзаки ижоди мотивларидан фойдаланиб ёзилган бу ҳикоянинг тарбиявий аҳамияти катта. Ҳикоянинг асосий мазмуни, асардан келиб чиқадиган хулоса ота-боболар ўгитларига қулоқ тутиш, омонатга хиёнат қилмаслик, ўз нафсини тия билишдир.

Умар Сайфиддин ҳикояларида учраб турадиган Афрўзбей образи ўзига хослиги билан ажралиб туради. «Очиқ ҳаво мактаби», «Афрўзбей» каби асарларда қаҳрамон қилиб олинган бу образ, маълум маънода сатирикдир. Афрўзбей ўзини билимдон қилиб кўрсатувчи, сохта ватанпарвар, айни пайтда ўзга мамлакатларни ўз юртидан устун қўювчи, сўзи билан иши бир бўлмаган шахсларнинг тимсолидир. Мана шундай «афрўзбейларни» кўрсатиш билан ёзувчи ҳаётда учраб турадиган салбий типлар устидан кулади.

Умар Сайфиддин ҳикояларида аёллар образини ўзгача бир жозиба билан чизадики, бу қаҳрамонлар беихтиёр сизнинг қадрдонингизга айланиб қолади. Ҳикояларда тасвирланган воқеалар ичида юргандек, ўша асарда тасвирланган шахснинг қувонч, аламлари сизни ҳам ҳаяжонга солади. «Баланд пошналар»,«Қуримиш оғочлар» ҳикояларини мисол қилиб келтиришимиз мумкин. «Баланд пошналар»да ёш тул қолган Хадича хоним изтироблари, атрофидагиларнинг қаллоблигини кўриб сиқилишлари жуда таъсирли ифодаланган бўлса, «Қуримиш оғочлар» ҳикоясида ёзувчи ибратли ҳикоя, эртак услубидан фойдаланиб, аёлнинг шаъни қанчалик юқорилиги, уни ҳақоратлаш қотиллик билан баробар эканлигини таъсирли, ўқувчининг юрагини «жиз» эттирадиган қилиб тасвирлайди.

Умар Сайфиддин ёзувчи сифатида қайси мавзуга қўл урмасин, ўша мавзудаги ҳикояларнинг ажойиб намунасини яратди. Унинг қаҳрамонлари ёш болалар бўладими, ҳарбийларми ёки кекса аёлларми бундан қатъи назар ижодкор ҳар бир персонаж руҳиятини теран ифодалай олади, ўзларига мос «адабий тилда» гапиртиради. Умар Сайфиддин қаҳрамонларини турли вазиятларда тасвирларкан, уларнинг руҳий ҳолатини, ички дунёсини очишга урғу беради. «Мармар дастгоҳ» ҳикоясида ёзувчининг инсон руҳиятини теран ифодалай олишини Жаби афанди, уста Али образлари мисолида яққол кўриш мумкин.

“Бадал” ҳикоясида ориятини ҳар нарсадан устун қўядиган уста Алининг мудҳиш қисмати жуда таъсирли баён қилинган. Ўғирлик қилгансан дея туҳматга учраган Алини қўлини кесмоқчи бўладилар. Қўли гул уста ундан кўра бошини беришга рози. Ҳожи Маҳмат қассоб шарт қўйиб, устанинг қўлини бадалини бериб уни ўзига текин хизматкор қилиб олади.

“Ҳожи етмиш ёшдан ўтган. Яна қанча яшардики. У ўлгандан сўнг, сен яна озод бўласан, бизга қилич ясайсан. Бўлақол уста, кўп ўйлаб ўтирма!-дейишди.

Ҳожи қассоб кесиладиган қўлнинг бадалини қозига санаб берган куни Улкан Алини эргаштириб, дўконига олиб келди. У жуда инжиқ, ниҳоятда вайсақи, ўтакетган бадҳазм чол эди. Тўхтовсиз вайсагани вайсаган эди. Хасислиги сабабли ҳозирга қадар на хизматкор, на шогирд ёллаганди. Улкан Алини қўлга киритгач, дарҳол дўконнинг олдига айвонча кўтарди. Ўша ерга кўрпача ёзиб устига ўтирди. Каттами кичикми, барча ишларни унга қилдира бошлади. Бомдод намозидан беш соат олдин шаҳардан икки соатлик узоқликдаги қўтонидан шу куни сотиладиган қўйларни келтиртирар, унга сўйдирар, терисини шилдирар, бўлаклатар, соттирар, то шом намозигача тўхтовсиз буйруқ берар эди. Бечорага фақат ёвғон берарди холос. Гоҳо олдидан ортган овқатни итга ташлагандай унинг олдига отарди. Кечалари дўконни бошдан- оёқ ювдирар, уйқуга йўл қўймай, эртаги савдо учун қўй келтиришга жўнатарди. Ўтинни ҳам ўрмондан кестирар, сувини ташитар, майда –чуйда ишларгача барчасини қилдирарди. Ҳатто, боғчасидаги ҳожатхона ўрасини ҳам унга тозалатди.

Улкан Али ёвғон шўрва билан бу қадар машаққатларга йилларча чидаши мумкин эди. Лекин Ҳожи қассоб икки гапнинг бирида:

- Галварс Али қўлингнинг бадалини мен бердим. Бўлмаса чўлоқ бўлардинг! – дея қилган яхшилигини юзига солаверишига чидай олмаётганди.

Бир кун, икки - уч кун тишини тишига қўйди. Тинмай ишлади. Кечалари ухламади. Кундузлари оёғини қўлига олди. Хўжайиннинг олдида қўл қовуштирди. Шундай бўлса-да, қассоб яна:

- Қўлингнинг бадалини мен бердим!

- ...

- Чўлоқ бўлиб қолардинг, ҳа!

-...

-Мен туфайли қўлинг омон қолди!

-...

Ҳожи қассобнинг тили гўё шу сўзлар билан чиққандай эди. Ҳар бир буйруғи бажо келтирилгач, оппоқ соқолли, хунук, чўтир юзини буриштириб, ич- ичига ботган кўк кўзлари билан унга бошдан - оёқ тикилар, “Эсингда бўлсин, сен менинг қулимсан” дегандай, берган бадалини эслатиб қўярди. Улкан Али жим қолар юраги вайрон бўлаётганини, кўксини лағча чўғ ёндираётганини, сиқилган тишларини ғижирлаганини, чаккаларига оғриқ кирганини ҳис қиларди. Кечлари ухлай олмас, кундузлари ишлаганида, қўтондан қўй олиб келганида, қушхонада қўй терисини шилаётганида, мижозларга гўшт кесаётганида “Нима қилсам экан, нима қилсам экан?” деб ўйлар, бирор қарорга кела олмасди. Дунёда ҳеч кимга бўйинсунмасдан, озига шукур қилиб, ғурур билан бош кўтариб яшашни истар экан, бошига не бало тушди?

Қочиб кетишга номус қиларди. У вақтда ҳақиқатан ҳам ўғирлик қилган бўлиб чиқарди” (Умар Сайфиддин. “Бадал”. “Янг аср авлоди”, 2012 йил.119-120-бетлар). Мана шундай ўйловлар, ички исён исканжасида қолган уста Али камситишларга, хўрлашларга чидаб яшашдан кўра қўлини ўзи чопиб Ҳожига бергани ишонарли чиққан. Ёзувчи уста Улкан Алининг шу даражада жонидан тўйганига ўқувчи ишонтириш учун Ҳожи Маҳматнинг характерини, унинг қандай пасткаш одам эканлигини усталик билан тасвирлаб берадики, унинг зулмларига, ҳақоратларига чидагандан, камситилиб яшагандан кўра уста Алининг ориятли одам ўз қўлини ўзи кесиб ташлаганига ишонади. Уста Алига ачинсада бундай ишни қилиш учун учта қанчалик матонатли, иродали эканига қойил қолади. Ёзувчининг бадиий маҳорати образлар тасвиридан келиб чиқиб уларнинг хатти - ҳаракатларига китобхонни ишонтира олишидир. “Бадал” ҳикояси инсон иродасининг мадҳи бўлиб, қадрини билиб яшашга ундовчи ажойиб ҳикоялардандир. Биз юқорида келтирганимиз ҳикоя ҳақидаги назарий гапларга асослансак бу ҳикоя конфликтли – ривоявий ҳикоя эканини кўрамиз.

Умар Сайфиддин ҳикоялари ичида болалар бош қаҳрамон бўлган ва болаларининг ички дунёси тасвирланган ҳикоялар ҳам бор. Болалар ҳаёти ҳақида ёзиш осон эмас. Бола кўзи билан дунёга қараш, унинг хаёлларидан келиб чиқиб фикрлаш, хуллас дунёни бола нигоҳи билан тасвирлаш ҳар қандай ёзувчидан катта маҳорат талаб қилади. Умар Сайфиддин бунинг уддасидан чиқа олган. “Фалақ”, Онт”, “Қашов” ҳикоялари ана шундай асарлардир. Болаларга бағишланган ҳикояларда ёзувчи ўзи билган, болалигида бошидан кечирган воқеаларни қизиқарли ҳикоя қилади. Ҳикоя қилиш билан чегараланиб қолмасдан воқеликка муносабат ҳам билдириб кетади. “Онт”да бир –бирига дўст бўламиз дея онт ичишган болаларнинг ўзаро садоқати тасвирланаркан, болаликдан сўзининг устидан чиқиш олижаноб ҳислатлигини ёш қалб онгига синдира боради. “Фалақ”да эски мактабдаги ўқитиш усули, болаларнинг ўзича шумлиги, фалақда жазолаш нотўғри тарбия усули эканлиги жуда яхши кўрсатилган. “Мен Гўнандан келганимдан буён шу мактабда ўқиётган эдим. Лекин дарс – парс деган нарсани билмасдим. Бир оғиздан ўқий бошладикми, мен ҳам қўшилар, бақира бошлардим. Энг қизиқадиганим фалақ тутиш!..” (Умар Сайфиддин. “Бадал”. “Янг аср авлоди”, 2012 йил.147 бет). Мана шу ўқувчининг сўзиданоқ эски мактаб қандайлиги ҳақида тасаввур қилиш мумкин. Ёзувчининг болалар ҳаётидан олиб ёзилган ажойиб ҳикояларидан бири “Қашов” ҳикоясидир. Отхонага бориб отбоқар Дадаруҳ билан отларни қашов (темир тишли от қашлаш асбоби) билан қашлашни ёқтирадиган бола (асар мен тилидан айтилиб, бош қаҳрамоннинг исми кўрсатилмайди) бир куни ўзи отларни қашовламоқчи бўлади. Аммо қашовнинг темир тишлари ўткир эканми отлар жим турмайди. Шунда бола қашовни тишини чархлайман деб, тош билан уриб синдириб қўяди. Эртаси отаси қашовни кўриб ким синдирганини сўраганда, укаси Ҳасан синдирганлигини айтади. Қаҳри қаттиқ ота Ҳасанни

жазолаб отхонага боришни тақиқлаб қўяди. Отларни ниҳоятда яхши кўрган Ҳасан бундан жуда эзилади. Бунинг устига отасининг қачон кўрса “Ҳа, ёлғончи” дейиши оғир ботарди. Бир йилдан сўнг укаси Ҳасан бўғма касалига учраб вафот этганида, укасига қилган туҳмати учун ўз ўзини кечиролмай боланинг азобланиши жуда таъсирли берилган. Укасига ачиниб кечаси билан йиғлаб чиққан бола эрталаб отасига қашовни синдирганлигини айтмоқчи бўлганда кеч эди. Ҳасан ўлиб бўлганди. “Лекин саҳар мардонгача мижжа қоқолмадим. Тонг оқараётганда Парвинни уйғотдим.Ўрнимдан турдим. Мен ичимдаги заҳарли изтиробдан қутулиш учун ошқаётган эдим. Афсуски, бечора укам шу кечаси ўлган эди” (Умар Сайфиддин. “Бадал”. “Янг аср авлоди”, 2012 йил.158-бет)

“Тутқун”, “Онт”, “Васиятнома”, “Жасорат”, “Бенамоз”, “Фалақ”, “Қашов”, “Мансаб”, “Валинеъмат”, “Пора”, “Ғамгин ҳикоя”, “Фармон”, “Камалак”, “Оқ юз”, “Чаноққалъадан сўнг”, “Дўсту нодўстларимиз” каби ҳикоялари ҳам ёзувчининг маҳорат билан таъсирли ёзилган ҳикояларидандир. Ёзувчи ҳикояларида қаҳрамонлари тилидан урф-одатларга, тарихга, умуман инсоний жиҳатларга оид фикрларни айтиб, ҳикоя мазмуни билан шунчалик уйғунлаштириб юборадики, ўқувчи уни бир насиҳат сифатида эмас, яқин инсонидан эшитаётгандек ҳис қилади. “Валинеъмат” ҳикоясидаги қаҳрамоннинг сўзларига эътибор қилинг: “Математикада бўлгани сингари, ҳаётда ҳам баъзи назариялар бор. Тўғрилиги аниқ бўлиб турган нарсаларни одамлар назарга илмайди. Масалан: “Ҳар бир одам ўз ишини ўзи ҳал этса, бировнинг бировга эҳтиёжи қолмайди” ( Умар Сайфиддин. “Бадал”. “Янг аср авлоди”, 2012 йил. 35-бет ) Бадиий асарни ўқишли қиладиган сифатлардан бири унда ўқувчи завқ олиши билан бирга фикрида тўлишсин. Дунёқараши кенгайсин. Ҳар қандай ақлли гапни ҳам таъсирли, киши юрагига етиб борадиган қилиб айтмаса, унинг қадри пасаяди. Бадиий адабиётнинг асосий фазилатларидан бири ҳам айтилмоқчи бўлаётган фикрни, ғояни ўқувчи кўнглига етиб борадиган қилиб айтишдир. Тили содда, тушунарли, жимжимадорликдан узоқ бўлган асарлар ўқувчи кўнглига ўтиришади. Умар Сайфиддин ҳикояларининг тили шиpалиги билан ҳам ажралиб туради. Диалогларнинг равонлиги, халқ мақолларидан ўринли фойдаланиш, асар қаҳрамонларининг ёшига, руҳига мос нутқ Умар Сайфиддин ҳикояларини тилини безаб турибди. Умар Сайфиддин ҳикоялари юксак бадиийлик талабларга жавоб берадиган ҳикоялардандир.

Таниқли таржимон ва адабиётшунос Бобохон Муҳаммад Шариф Умар Сайфиддин ижодининг моҳияти ҳақида шундай ёзганди: “Умар Сайфиддин ўз мамлакати ва миллатини қаттиқ севган ва унинг келажаги учун қайғурган ватанпарвар ёзувчи эди. Йигирманчи аср бошларида турк жамиятида катта сиёсий кучга эга бўлган айрим гуруҳлар томонидан мамлакатни тарқоқликка, халқни маҳдудликка етаклайдиган қарашлар тарғиб этилаётган, миллат ва дин тушунчалари инкор этилаётган бир шароитда миллий бирлик ғояси, ўзликни англаш, халқни ягона миллий ғоя атрофида жипслаштириш эҳтиёжи туғилган эди. Умар Сайфиддин бу тарихий ҳақиқатни теран илғаб, ўз

ҳикояларида миллат ривожига тўсиқ бўлаётган иллатларнинг илдизини, ватанпарварлик, миллатпарварлик туйғусини хиралаштираётган салбий жиҳатларни ҳаққоний кўрсатди, замондоши ахлоқий- маънавий дунёсини чуқур таҳлил қилди, унда гўзал маънавий фазилатларни тарбиялашни энг муҳим вазифа деб билди.

... Умар Сайфиддин турк маданиятини, прогрессив анъаналарини ҳимоя қилиш, миллатни ёт, айниқса, инсонийликни маҳв этадиган космополитчилик, худбинлик туйғуларини авж олдирадиган Ғарб маданияти таъсиридан асраш учун курашган. Ёзувчининг бу истаклари унинг “Афрўзбей”, “Баланд пошналар” асарларида ёрқин акс этган” (Умар Сайфиддин. Бадал. “Янги аср авлоди”, 2012 йил. 4-5- бетлар).

Ҳикояларида XX аср бошидаги Туркия ҳаётини реалистик акс эттирган, миллат қайғуси, ватанпарварлик бош ғоя бўлган талантли ёзувчи Умар Сайфиддин асарлари бугунги кунда ҳам дунё китобхонлари томонидан севилиб ўқилмокда. 125 та ҳикояси нашр этилиб, ҳаётлигидаёқ турк ҳикоячилигини дунё миқёсига олиб чиққан Умар Сайфиддиннинг ҳикоялари жаҳоннинг кўп тилларига таржима қилинган. 1972 йил Умар Сайфиддиннинг ҳикоялар тўплами Баҳром Иброҳимов ва Мирвали Аъзамов таржималарида ўзбек тилида чоп этилган эди. Сўнгги йилларда Умар Сайфиддин асарларидан ўзбек тилига янги таржималар қилиниб нашр этилди ва бу жараён давом этаётир.(Мн: “Бадал” Тошкент. “Янги аср авлоди”-2012. “Турк ҳикоялари”. “Камалак ПРЕСС”нашриёти. Тошкент -2019.) Мактаб дарсликларида ҳам ёзувчинииг ҳикоялари ўрин олган. Ҳатто ёзувчининг айрим ҳикояларининг бир нечта таржима вариантлари («Бадал», «Қашов», «Бенамоз» ва ҳк) бор. Умар Сайфиддин ҳикоялари ўзбек тилига қайта – қайта таржима қилинаётир. Умар Сайфиддинни ҳикоянавис сифатида А. П. Чеховга қиёслайдилар. Б. Шариф тўғри таъкидлаганидек: « Рус адабиётида А. П. Чехов, ўзбек адабиётида Абдулла Қаҳҳор қандай буюк роль ўйнаган бўлса, турк ҳикоячилигида Умар Сайфиддин шундай ўринни эгаллагандир»..